***АЛТИНБОЕВ НУРИДДИН***
*Таянч докторант, ТДШУ*

# Эр-хотин муносабатларини ифодаловчи туркча мақолларда "оила" концепти

***Аннотация.*** *Тил ва маданият бир-бирига узвий боғлиқдир. Маданият қадимий белгилари тильда акс этгани сингари, тилнинг қанчалик бой эканлиги унинг қадимийлиги ва бойлигини намоён этади. Халқларнинг миллий маданияти, қадриятлари, уларнинг турмуш тарзлари минг йиллар давомида шаклланган мақолларда ўз ифодасини топган. Тилшуносликнинг нисбатан ёш йўналиши ҳисобланган лингвокултурология айнан мана шу хусусларни ўша халқнинг лисоний манзарасида узоқ йиллар давомида шаклланган концептлар орқали тадқиқ қилади. Концептлар халқнинг бой тарихи, анъана ва қадриятларини ўзида мужассам этган ва ўша халқнинг маданиятини очиб берувчи асосий бирлик ҳисобланади. Мазкур мақоладан кўзланган асосий мақсад оила концептини турк халқ мақолларида эр-хотин муносабатлари орқали қандай акс эттирилганлигини кўрсатиш, турк халқи менталитетининг ўзига хос хусусиятларини, ахлоқий қадриятларини, урф-одат ва анъаналарини ёритиб беришдан иборатдир. Бунда эр, хотин ва уларнинг муносабатларига бевосита таъсир кўрсатувчи фарзанд билан боғлиқ мақоллар таснифларга ажратилган ҳолда таҳлилга тортилган.*

***Таянч сўз ва иборалар:*** *лингвокултурология, оламнинг лисоний манзараси, концепт, мақол, оила, эр хотин, фарзанд, оилавий муносабатлар.*

***Аннотация.*** *Язык и культура неразрывно связаны. Как в языке отражаются древние признаки культуры, так и богатство языка отражается в его древности. Традиционная национальная культура, ценности и быт народов находят свое отражение в пословицах на протяжении тысячелетий. Лингвокультурология, относительно молодая дисциплина лингвистики, изучает эти аспекты с помощью понятий, которые формировались годами в языковом ландшафте этой нации. Концепты – это базовая единица, воплощающая в себе богатую историю, традиции и ценности народа, раскрывающая культуру этого народа. Основная цель данной статьи – показать, как концепт семьи отражается в турецком фольклоре через отношения супружеской пары, осветить особенности менталитета, нравственных ценностей, обычаев и традиций турецкого народа. При этом пословицы, связанные с ребенком, которые непосредственно затрагивают мужа, жену и их отношения, анализируются методом классификации.*

***Опорные слова и выражения:*** *лингвокультурология, языковая картина мира, концепт, пословица, семья, муж и жена, ребенок, семейные отношения.*

***Abstract.*** *Language and culture are inextricably linked. As the ancient signs of culture are reflected in the language, so the richness of the language is reflected in its antiquity. The traditional national culture, values and way of life of peoples have been reflected in proverbs for thousands of years. Cultural linguistics, a relatively young discipline of linguistics, studies these aspects with the help of concepts that have been formed over the years in the linguistic landscape of this nation. Concepts are the basic unit that embodies the rich history, traditions and values of the people, revealing the culture of this people. The main purpose of this article is to show how the concept of the family is reflected in Turkish folklore through the relationship of a married couple, to highlight the mentality, moral values, customs and traditions of the*

*Turkish people. At the same time, proverbs related to the child, which directly affect the husband, wife and their relationship, are analyzed by the classification method.*

***Keywords and expressions:*** *Cultural linguistics, the linguistic wordlview, concept, proverb, family, husband and wife, child, family relations.*

**Кириш.** Кунимиздаги атропосентрик тадқиқотларниг энг долзарб йўналишларидан бири, шубҳасиз, лингвокултурологиядир. Лингвокултурология тилни маданий воқелик сифатида тадқиқ қилади ва у тилшунослик ҳамда маданиятшунослик кесишган нуқтада пайдо бўлади. Тил ва маданият бир-бирига чамбарчас боғлиқдир. Тил маданий маълумотларни узатиш воситаси сифатида халқларнинг маданияти, дунёқараши, моддий ва маънавий турмушининг хусусиятларини яққол намоён қилади. Бу эса тилшуносликка шахсни шакллантирувчи гуманитар билимларнинг мажбурий қисми сифатида қараш имконини беради[1].

**Лингвокултурология ва концепт**

Маданият ичида ривожланиб тараққий топган тил ўзида маданиятни намоён этади. Мазкур тушунча асосида XX асрнинг охирги чорагида мустақил фан сифатида пайдо бўлган лингвокултурология В. Телия мактаби тадқиқотлари асосида Й. Степанов, Н. Арутюнова, В. Воробев, В. Шаклеин, В. Маслова каби изланувчиларнинг ишлари билан боғлиқ равишда ривожланди[2]. В. Маслова халқнинг ўтмиш асрларга оид қарашлари тильдаги мақолларда, фразеологик бирликларда, метафораларда ва маданий рамзларда ҳозирги кунимизга қадар сақланиб қолганлигини баён қилиб, мазкур фаннинг тадқиқот доирасини қуйидагича изоҳлайди: «Лингвокултурология, асосан, афсоналар, урф-одатлар, анъаналар, маросимлар, маданият рамзлари ва бошқаларни ўрганади. Ушбу тушунчалар маданиятга тегишли бўлиб, улар кундалик ва маросимлардаги алоқа-муносабатлар шаклида тильда мустаҳкамланади; уларни кузатиш мазкур тадқиқот учун материал бўлиб хизмат қилади»[3]. Қадриятлар ва стереотиплар узоқ вақт давомида иқтисодий ва ижтимоий фаолиятни тартибга солувчи мажозий ифодаларда, яъни мақол ва маталларда ўз аксини топади.

Лингвокултурологияда тилшуносликнинг бошқа замонавий йўналишлари сингари, концепт асосий термин сифатида қўлланади[4]. Концепт маданият нуқтаи назаридан қаралар экан, уни инсон руҳий-идрокий оламидаги маданиятнинг асосий узви сифатида тушуниш лозим. Концепт ҳар қандай

---

[1] Романова, Татяна анд отҳерс, Тҳе сонсэпт фамилй ин тҳе Русциан анд Украиниан лангуаге султуре (басед он провербс анд сайингс), ШС Wэб оф Сонференсэс 69, 00136 (2019), п.1. https://doi.org/10.1051/shsconf/20196900136

[2] Paşaoğлу, Санан, Рус ве Тӱрк Дил Дӱня Гӧрӱşлеринде Аиле Концепти, Аврася Улусларарасı Араşтıрмалар Дергиси, С.8, Сайı:25, с.165

[3] Маслова, В.А., Лингвокультурология, Москва, Асадемиа, 2001, с.17

[4] Мавзу доирасида батафсил маълумот учун қаранг: Альтинбоев Н.А., Лингвокултурологияда концепт бирлиги масаласи. Тилшуносликдаги замонавий йўналишлар: муаммо ва ечимлар мавзусидаги халқаро илмий-амалий онлайн конференция материаллари. Заҳириддин Муҳаммад Бобур номидаги Андижон давлат университети. Андижон-2021, 65-68-бб.

тушунчани эмас, балки умумбашарий ва миллий маданиятга дахлдор тушунча йиғиндисини ўзида намоён қилади. Бошқа бир халқнинг миллий маданиятини ўрганиш, дунёқарашини англаш учун концепт бирламчи восита сифатида хизмат қилади. У бирор объект ёки тушунча ҳақидаги барча билимларни ўзида жамлаган бўлиб, уларни ўша халқнинг ўзига хос бўлган иборалари, мақоллари, метафораларида ўз аксини топади. Баъзан концепт фақат сўзлар орқали ҳам ифодаланиши ёки аксинча, бутун бошли матннинг моҳиятидан англаниши мумкин бўлади.

Замонавий жамиятда оила, анъанавий миллий қадриятларни сақлайдиган умуминсоний маданиятнинг муҳим таркибий қисмидир. Ижтимоий ўзгаришлар – миллий ўзликни англашнинг ўсиши, аслият(ўзлик)га қайтиш ва қолипларга барҳам бериш, оилавий қадриятларга муносабатни ўзгартириш оилани анъанавий ижтимоий институт – одамлар жамоаси сифатидаги концептни сақлаб қолиш жуда муҳимдир[1]. Қон-қардошлик муносабатлари ўзаро жавобгарлик, масъулият билан боғлиқ. Шу жиҳатдан умуминсоний ва миллий оилавий қадриятларни акс эттирувчи паремияларни ўрганиш долзарб масалалардан бири ҳисобланади.

***Оила* лексемаси**

*Оила* сўзи усмонлилар луғатида изоҳланишига кўра, араб тилидан кирган жамловчи от бўлиб, унинг бош маъноси бирор кишининг *хотини, аёли* тарзида ифодаланган[2]. 2011 йилда нашр қилинган туркча изоҳли луғатда ҳам турмуш ўртоқ, хотин маъноси оила сўзининг 4-маъноси сифатида келган, мазкур сўзнинг бош маъноси турмуш ва қон ришталарига таянувчи, *эр, хотин, фарзандлар* ва *қариндошлар* орасидаги муносабатни ташкил этувчи жамиятнинг кичик бирлиги тарзида ўз ифодасини топган[3]. Бундан келиб чиқадиган бўлсак, усмонийлар даврида *оила* дейилганда, гарчанд бу лексик бирлик жамловчи от бўлсада, биринчи навбатда *хотин, аёл,* яъни жам эмас, якка от назарда тутилган, ҳозирга келиб эса, бу сўз жамиятнинг қондошликка асосланган кичик бирлигини ифодалаб келмоқда.

Оила лексемаси ифодалаган маънолар турк халқ мақолларида ҳам ўз аксини топганлигига гувоҳ бўламиз. Луғатларда берилган маъноларидан келиб чиққан ҳолда мақолларни ўз ичида бир қанча майда гуруҳларга бўлиш мумкин. Уйнинг «устуни» ҳисобланувчи эр ва уйнинг «қуёши» ҳисобланган хотин ҳақидаги мақоллар турк оиласи ва ундаги эр-хотин муносабатларини ёрқинроқ очиб беришга хизмат қилувчи асосий восита ҳисобланади. Эр-хотин муносабатларини уч гуруҳга ажратиб ўрганиш мумкин.

Аёлнинг ижобий ва салбий хислатларини ифодаловчи мақоллар

---

[1] Романова, Татяна анд отҳерс, Тҳе сонсэпт фамилй ин тҳе Русциан анд Украиниан лангуаге султуре (басед он провербс анд сайингс), ШС Wэб оф Сонференсэс 69, 00136 (2019), п.1. https://doi.org/10.1051/shsconf/20196900136

[2] Девелиоğлу, Ферит, Османлиса-Тӱркçэ Анциклопедик Лûғат, Айдıн Китапеви, Анкара 2008, С.20

[3] Тӱркçэ Сӧзлӱк, ТДК Яйıнларı, 11.Баскı, Анкара 2011, С. 57

Турк халқи лисоний манзарасида оила дейилганда уй (эв, юва) тушунчалари намоён бўлади. Уйнинг ободлиги, фаровонлиги эса, асосан аёл кишига боғлиқ эканлигига алоҳида аҳамият қаратилади. Бу ҳолат эса халқ мақолларида ҳам яққол ўз ифодасини топади: *Диşи куş япар ювайı, иçини, дışıнı сıвайı сıвайı*[1] *(*– тўғридан тўғри таржимаси қуйидагича: Мода қуш ичи сиртини суваб ин қуради) ва *Аврат дüздüğü эви танрı йıкмаз, аврат боздуğу эви танрı япмаз* (Хотин қурган оилани (уйни) тангри бузмас, хотин бузган уйни тангри қурмас) мақолларидан ҳам англашиладики, туркларда оилавий шароитда аёлнинг ижтимоий статуси алоҳида ўринга эга. Юртни фаровон қилишда давлат (бойлик) нечоғлиқ муҳим бўлса, уй ва оилани ҳақиқий оила қиладиган ҳам аёл, унинг маҳорати, одобидир. Аёл, келин бўлиб борган жойда тартиблилиги, хулқи билан тартибсиз, интизомда бўлмаган оилани якдил бир оила қилади: (*Эви эв эден аврат (кадıн), юрду şэн эден девлет* – уйни уй қиладиган хотин, ўлкани шавкатли қиладиган давлат) ва аксинча, шундай аёллар ҳам борки, улар иттифоқдаги оилани парчалаб юборади (*Кадıн вар эв япар, кадıн вар эв йıкар* – Хотин бор уй қурар, хотин бор уй бузар).

*Кадıн эркеğин эşи, эвин гüнеşидир* – хотин эрнинг йўлдоши, уйнинг қуёшидир, хотин учун қаноат энг гўзал фазилат саналади. У эрининг топганига кўникиб, оз демай, кўп демай, тежамкорлик билан сарфламоғи лозим. Чунки хотин дўст бўлса – тежар, ёмон бўлса – бузар. Хотин уйнинг безаги, эрнинг энг яқин кўмакдоши ва вақти келса унинг ойнаси ҳамдир; у саришта бўлса – уйнинг фариштасига айланади: *Бир адамıн карıсı онун ярıсıдıр* (Хотин эрнинг ярмидир) мақоллари орқали турклар оилада аёл эрнинг асосий «шериги», далда берувчиси, эрининг бирини икки қилишга интилувчи, ғамхўри эканлигини таъкидламоқда. Ўзбек халқининг *Ўчоқ ўтин билан, уй хотин билан* деган мақоли ҳам фикримизни тасдиқлайди. Турк халқида ҳам ушбу мақол (*Осаğıн якışığı одун, эвин якışığı кадıн.)* ўзбек тилидаги билан бир хил маънода ишлатилади.

Кўплаб турк мақоллари ёрдамида аёл кишининг оилада турмуш ўртоғига вафоли ёр, меҳрибон она, чаққон, уддабурон, покиза ва пазанда уй бекаси бўлиши лозимлигини таъкидланади. Шунинг учун ҳам аёлга *Косана гöре баğла баşıнı, ҳарсıна гöре пиşир аşıнı* (эрингга яраша бошингни боғла (ўра), рўзғорга қараб пишир ошингни) дейилади. Лекин уқувсиз, нўноқ, лаёқатсиз аёллар ҳам борки, уларга нисбатан *Ҳер кадıнıн пиşирдиğи енмез, диктиğи гийилмез* (Ҳамма хотиннинг ҳам пиширгани ейилавермайди, тиккани кийилавермайди) мақоли қўлланилади. Яхши хотин эрининг кўча-куйда, уйда озода, покиза юришини таъминлайди (*İйи кадıнıн косасı сüппесинден беллидир* – яхши хотиннинг эри кийган жуббаси(пахтали қалин кўйлак)дан маълум). *Кесмез бıçак эле, иş билмеен аврат диле* мақоли эса ўтмас пичоқ

[1] Аксой, Ӧмер Асıм. Атасöзлери Ве Дейимлер Сöзлüğü. İстанбул 2016. Мақоладаги Барча Мақоллар Ушбу Китобдан Олинган.

қўлни чарчатганидек, ишни эплолмайдиган хотин тилни чарчатишини ифодалаб келмоқда.

Эрнинг топганида барака бўлмаслиги ҳам аёлга боғлиқ *Аврат вар арпа ундан аş япар, аврат вар, буğдай унундан кеş япар* (таржимаси: хотин бор арпа ундан ош қилар, хотин бор буғдой ундан атала (бўтқа) қилар). Шунинг учун пазанда, тежамкор хотин эрнинг топганини юзага чиқаради, исрофга йўл қўймайди, қаноатли бўлади. Аёлнинг озода, саришталигига (*Эркеğин ийиси эşиğинден, кадıнıн ийиси дöşэğинден белли олур* – эркакнинг яхшиси остонадан, хотиннинг яхшиси тўшагидан маълум бўлади) катта аҳамият қаратилади. Бу ерда яна эркакнинг вазифа ва масъулиятига ҳам диққат қаратилган, яъни уйнинг остонаси (эшик, дераза, деворлар ҳолати) эркак зиммасидаги иш бўлиб, уларнинг ҳолатидан келиб чиқиб эрнинг уйига эътибори белгиланган. Эркакнинг кўнглига йўл унинг медаси(ошқозони) орқали бўлади дейишади. Шунга кўра туркларда аёлларнинг пазандалигига (*Эркек иş баşında кадıн аş баşında белли олур* – эркак иш бошида, хотин ош бошида маълум бўлади) ҳам эътибор берилади.

Эрининг дўст-душмани, оға-иниси олдидаги обрў-эътибори ҳам аёлга боғлиқ: *Киşийи везир эден де карıсı, резил эден де* – эрни вазир қиладиган ҳам, разил қиладиган ҳам хотин. Яхши хотин эрининг йўғини яшириб, борини оширади. Ёмони эса йўғини ошириб, борини яширади ва бошқалар олдида обрўсизлантиради. Бунда аёлнинг эрига ҳукмини, ўз сўзини ўтказишига салбий қаралади. Бундай уйда саодат бўлмаслигига мақол воситасида ишора қилинади: *Кадıнıн ҳüкметтиğи эвде мутлулук олмаз* – аёл ҳукмрон оилада бахт бўлмайди.

Баъзи турк мақолларида аёлларнинг салбий томонига баҳо бериш ҳам кузатилади. Бу эса эркакнинг ташқи кўринишидан келиб чиқилади, яъни хотини ёмон одам тез қарийди, деган хулоса чиқаришган: *Аврадı бед оланıн сакалı тез аğарıр* (хотини ёмон одамнинг соқоли тез оқарар). Аёллар кўп ишларда шошиб, калта ўйлаб иш қилиши туфайли уларга нисбатан *Кадıнıн саçı узун олур, аклı кıса* (хотиннинг сочи узун, ақли калта) мақоли қўлланилади. Эркаклар ишни пухта ўйлаб, тадбир билан қилгани учун ҳам *Кадıнıн бир аклı, эркеğин докуз аклı вардıр* (хотиннинг бир ақли, эркакнинг тўққиз ақли бор) мақоли қўлланилади. Айрим мақолларда аёлга нисбатан ўта салбий баҳо берилади *Аврадıн каздığı куюдан су çıкмаз* – хотин қазиган қудуқдан сув чиқмас ва ҳатто, унинг қилган ёмон ишлари шайтоннинг ишларига тенглаштирилади *Кадıн şэрри şэйтанıн şэррине эşиттир* – хотиннинг ёмонлиги шайтоннинг ёмонлиги билан баробардир. Шу туфайли ёмон хотиндан вафо кутиш, заҳардан шифо топиш (*Авраттан вефа, зеҳирден şифа* (Хотиндан — вафо, заҳардан — шифо) билан тенглаштирилса керак. Яна бир турк мақолида эса ёмон хотиндан фақат ажрашиб қутилиш мумкинлиги таъкидланади: *Яман комşу, яман аврат, яман ат: бириндеn гöç, бирини боşа, бирини сат* (ёмон қўшни, ёмон хотин, ёмон от: биридан кўч, биридан ажраш, бирини сот).)

**Оилада эрнинг роли ва мавқейини ифодаловчи мақоллар**

Тарозининг икки палласи бўлгани каби оиланинг мустаҳкам, кам-кўстсиз бўлиши эркак кишига ҳам боғлиқ бўлади. Аёлни ўз «йўриғига солиш» ва тарбиялаш эрнинг вазифаси ҳисобланади, зеро *Гӥл далıндан одун, беслемеден кадıн олмаз* (Атиргул бутасидан ўтин, тарбия қилмасдан хотин бўлмас.). Аёлнинг гўзаллиги, таровати эрининг унга бўлган муносабатига боғлиқ бўлади: *Кадıнı еşил япрак эден де косасı, кара топрак эден де косасı* (хотинни яшнатадиган ҳам, қора тупроқ қиладиган ҳам эрдир). Эри яхши бўлса, яна ҳам кўркамлашиб янада чиройли *(еşил япрак)* бўлади, ёмон бўлса, бор гўзаллигини йўқотиб, кўримсиз бир аёл *(кара топрак)*га айланиб қолади. Эр аёли учун қўрғон бўлмоғи керак. Уни ҳар қандай ёмонликлардан асрай билиши лозимлиги *Аврадı эри саклар, пейнири дери* – аёлни эри сақлар, пишлоқни тери мақоли воситасида келтириб ўтилган.

Ошсиз уй бўлиши мумкин, урушсиз уй бўлмайди деганларидек, ҳар бир хонадонда эр-хотин ўртасида ўзаро жанжаллар, «гап қочишлар» бўлиб туради. Оилани сақлаб қолиш учун эса кимдир ён босиши керак. Бу муҳим вазифа ҳам аёл зиммасига тушади (*Гесэ яğар гӥндӥз аçар, йил дӥзгӥнӥ; эркек сӧйлер кадıн сусар, эв дӥзгӥнӥ* –Кечаси ёғиб кундуз очилиб кетади, табиат қонуни; эр гапирар, хотин жим бўлар оила қонуни). Чунки эркак кишининг феъл-атвори маълум: (*Эркек сел, кадıн гӧл* – эркак сел, хотин кўл). Аёл киши бироз бардошли бўлса, турмуш мустаҳкамлиги таъминланади. Ҳар икки тараф ҳам ён босмайдиган бўлса (*Бир эвде ики ҳороз олунса сабаҳ гӥç олур* – бир уйда икки хўроз бўлса тонг отиши қийин бўлади), фаровон турмуш ҳақида гап ҳам бўлиши мумкин эмас. Келишмовчиликлар ва жанжаллар асосан «гап-сўзларга» ва одамларнинг тўғри-нотўғри маслаҳатига қулоқ солишдан келиб чиқади (*Эл аğзıна бакан, карıсıнı тез боşар* – эл оғзига қараган хотини билан тез ажрашади). Буюк аллома Аҳмад Дониш бу борада шундай фикрларни келтириб ўтади: «Агар келин-куёв бировларнинг гапларига, фисқу-фасодларига кирар экан, уларнинг ширин турмушлари бузилади, ораларига совуқлик тушади». Оилавий муаммолар оилада ҳал этилиши ва уйдаги гап ташқарига чиқмаслиги керак. Шундагина, оила бахтиёр яшайди.

Баъзи оилаларда оға-инилар орасида келишмовчиликлар кузатилади. Шундай вазиятлар бўладики, улар бир-биридан юз ўгирадилар, шундай ҳолларда эри ҳақми, ноҳақми, у билан бирга хотини қолади (*Кардеş кардеşи атмış, яр баşıнда тутмуş* – ака укани улоқтирибди, ёри бошида кўтарибди). Эркакларнинг ҳатто туғишганларига ишонмайдиган сирлари ҳам аёлларига айтилади (*Кардеşтен карıн якıн* – оға-инидан хотининг яқин). Бу борада Ҳазрат Алишер Навоий шундай дейди: «Ҳусни бўлса кўнгилга ёқимли бўлур, яхшилиги бўлса жон озиғидир. Ақлли бўлса турмуш интизоми ва рўзғор яроғи тартибли ва сарамжон бўлади. Ана шундай турмуш ўртоғинг бўлса – ғам-кулфатда сирдош ва ҳамдаминг бўлур, махфий ва яширин дард ва машаққатда ҳамнафас ва ҳамроҳинг бўлур. Турмушдан ҳар жафо етса ҳасратдошинг ул ва осмондан ҳар бир бало келса – кўмакдошинг ул. Кўнглинг ғамидин ул ғам

чекади»[1]. Лекин ҳамма сирлар ҳам уларга айтилавермаслиги кераклигини *Kadını sırdaş eден эсрара теллал арамаз* (Хотинни сирдош қилган сирига даллол қидирмас) мақоли воситасида таъкидланади.

*Kadının şамданı альтин олса, мумуну дикесэк эркектир* – хотиннинг шамдони тилла бўлса, шамдонга шам қўйгувчи эркакдир мақоли орқали аёл кишининг топгани эркак кишининг топгани билан қўшилсагина баракали бўлиши, турмушнинг асосий юки эркакнинг зиммасида эканлиги таъкидланмоқда.

**Оилавий муносабатларда фарзанднинг ролини акс эттирувчи мақоллар**

Турк халқида аёл кишининг мавқейи фарзанд билан ўлчанади *Oğlanı kızı олмаян авраттан, эски ҳасır eğдир* – ўғил-қизи бўлмаган хотиндан эски бўйра афзал, *Çосуксуз кадın мейвесиз ağaç гибидир* – фарзандсиз аёл мевасиз дарахт кабидир. Ўғил фарзанд дунёга келтирган аёлнинг мавқейи бир баробар ошади. Аёллар ҳам асосан қиз фарзанддан кўра кўпроқ ўғил фарзанд дунёга келтиришни хоҳлашган — *Oğлан доğуран öвüнсüн, кız доğуран дöвüнсüн* – ўғил туққан мақтансин, қиз туққан «тиззасини муштласин». Чунки жамиятда ўғил фарзандни ҳар аёл ҳам туғавермаслиги, фақатгина «мард» аёллargina туғиши мумкинлиги қараши бўлганлигини *Oğlanı ҳер карı доğурмаз, эр карı доğурур* – ўғилни ҳар хотин эмас, эр хотин туғади, мақолидан англашимиз мумкин.

Оилада фарзандларнинг ўрни нечоғлик баланд бўлмасин, турмуш ўртоғининг ўрнини боса олмайди. Кўпроқ бева аёллар *Отуз oğлун оласаğına бир отурак косан олсун* – ўттизта ўғлинг бўлгандан, битта сен билан ўтирадиган эринг бўлсин экан, мақоли орқали фарзандлари унга қарай олмаётганидан ёхуд керакли меҳрни беролмаётганидан эмас, балки эрнинг оилада ва аёлнинг ҳаётида ўрни беқиёслигини уқтирмоқда. Турк халқида эрнинг нони беминнат эканлигини таъкидловчи қуйидаги мақол икки шаклга эга, яъни *Баба экмеğи зиндан экмеğи, коса экмеğи мейдан экмеğи* – ота нони зиндон нони, эрнинг нони майдон нони, ва *Oğул экмеğи зиндан экмеğи, коса экмеğи мейдан экмеğи* – ўғил нони зиндон нони, эрнинг нони майдон нони. Биринчи мақолда аёлларнинг қизлик уйидаги вояга етган ҳолидаги, ўз уйию ўзини бегонадек ҳис қилиш ҳолати бўлса, иккинчи мақолда ўз ўғли, фарзанди меҳнати эвазига келяптию, ўзини хижолатли ҳис қилиши ифодаланган. Бу мақол ўзбек тилидаги «эримнинг топганини ўйнаб ейман, боламнинг топганини ўйлаб ейман» мақолига тенг келади.

**Хулоса.** Турк халқ мақолларида келтирилган эр-хотин муносабатлари қадимий анъаналарга асосланган бўлиб, оила концептининг ўзагини ташкил қилади. Мақолларда эр ўз оиласида устун, таъминотчи, ғамхўр инсон тимсоли сифатида гавдаланади. Сжундай бўлсада аёл оиланинг асосчиси сифатида қаралган. Аёлга нисбатан айрим мақолларда эрнинг қарамоғидаги ожиза, баъзан эса эрнинг ҳолатидан, ташқи кўриниши, юриш-туришидан келиб чиққан ҳолда ва уй ишларидаги нўноқлиги туфайли салбий баҳо берилган.

[1] Аёл ҳақида 100 сўз, «Сано-стандарт» нашриёти, Т., 2011, 21-22-бб

Фарзандсизлик оиланинг заволи, аёл кишининг мевасиз дарахт сингари қийматсизлигини белгиловчи омил сифатида баҳоланган. Ўғил фарзанд дунёга келтирган аёл мавқейи кўтарилган. Шунингдек, эрнинг уйи аёл учун ота уйидан ва ўз фарзандларидан кўрадиган шафқатдан афзал эканлиги мақолларда ўз аксини топган. Мухтасар қилиб айтганда, турк халқи лисоний манзарасида оила концепти аёл образи орқали гавдаланади.